frugal, economical

ئىقتىسادچىللىق. ئى

[iktisadqillik]

frugality, thriftiness:

ئىقتىسادشۇناس. ئى

[iktisadxunas]

an economist

ئىقتىسادشۇناسلىق. ئى

[iktisadxunaslik]

economics:

مەن ئىقتىسادشۇناسلىقنى ئۆگىنىۋاتىمەن.

I am studying economics.

ئىقتىسادىي. سۈپ

[iktisadiy]

economic, concernig econ—omics:

ئىقتىسادىي ياردەم

economic assistance

ئىقتىسادىي ھەمكارلىق

economic cooperation

ئىقرار. ئى [ikrar]

a confession, admission

ئىقرار قىلماق. پ

to acknowledge, confess, admit:

خاتالىقىڭىزنى ئىقرار قىلامسىز؟

Do you acknowledge you were wrong?

ئۇ بۇ ئىشنى قىلغانلىقىنى ئىقرار قىلمايدۇ.

He doesn't admit that he

Open the door.

ئۇ ئىشىكنى قاتتىق ياپتى.

He slammed the door.

ئىغۋا. ئى [ioʁwa:]

rumour, hearsay, gossip

ئىغۋا تارقاتماق. پ

to spread rumours

ئىغۋاگەر. ئى [ioʁwa:gər]

a gossip, scandal monger, talebearer

ئىقبال. ئى [ikbal]

happiness, joy fortune;the future

ئىقتىدار. ئى [iktidar]

ability, power, strength:

ئۇ كۆپ تەرەپلىمە ئىقتىدارغا ئىگە.

He has many abilities.

ئىقتىدارسىز. سۈپ

[iktidarsiz]

incapable, powerless:

ئۇ ئوقۇشقا ئىقتىدارسىز.

He's unable to read.

ئىقتىدارلىق. سۈپ

[iktidarlik]

powerful, able, strong

ئىقتىساد. ئى [iktisad]

economics; money

ئىقتىساد قىلماق. پ

to save, econmize

ئىقتىسادچىل. سۈپ

[iktisadqil]

to look at both sides of a problem

ئىككىقات. سۈپ [ikkiķat]

double layered; pregnant

ئىككىلەمچى. سۈپ

[ikkiləmqi]

secondary, of less importance

ئىككىلەن-ئىككىلەنمەك. پ

[ikkilənmək]

to hesitate, falter

ئىككىنچى. سۈپ [ikkinqi]

the second:

ئىككىنچى قەۋەت

the second floor

ئىككىنچى ئاي

Febuary

ئىككىنچى نەشرى

the second printing

ئىككىنچى دۇنيا ئۇرۇشى

the second world war

ئىگە. ئى [igə]

lord, master; subject:

ئۆي ئىگىسى

the master of the house

بۇ ئىش ئىنتايىن مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە.

This work is of great significance.

ئىگە، تولدۇرغۇچى، پېئىل

subject, object, verb

ئىگە بولماق. پ

to obtain, attain, be worthy

did it.

ئۇ جىنايىتىنى ئىقرار قىلدى.

He confessed to his crime

ئىقرارنامە. ئى

[iķrarna:mə]

a written confession

ئىقلىم. ئى [iķlim]

climate, weather

ئىككىزەك. ئى [ekkezək]

twins

ئىككى. س [ikki]

two; double

مەن ئۇنىڭدىن ئىككى قېتىم سورىدىم.

I've asked him twice.

ئىككى خىيال

hesitatant, doubleminded

ئىككى تىللىق ئادەم

a bilingual person

ئىككى كىشىلىك كارىۋات

a double bed

ئىككى يۈزلۈك

two—faced, two sided, hypocritical

ئىككى بىسلىق پىچاق

double bladed knife

ئىككى تايىن

uncertain, unlikely

ئۇنىڭ كېلىشى ئىككى تايىن.

He's unlikely to come.

مەسىلىگە ئىككى تەرەپلىمە قارىماق

the possessive case

**ئىڭە-ئىڭە.** تەق [iŋə—iŋə]

the sound of a baby's cry

**ئىڭرا-ئىڭرىماق.** پ

[iŋrimak]

to moan, groan

**ئىڭراش-ئىڭراشماق.** پ

[iŋraxmak]

to moan, groan

**ئىل-ئىلماق.** پ [ilmak]

to hang up, suspend, stretch taut:

كىيىمنى كىيىم ئاسقۇچقا ئىلماق

to hang clothes on a clothes hanger

**ئىلاج.** ئى [ilaj]

way, method, manner:

ئىلاج يوق.

There's nothing we can do.

**ئىلاج تاپماق.** پ

to search for a solution

**ئىلاجسىز.** سۈپ [ilajsiz]

helpless, with no way out:

ئىلاجسىز قالدۇق.

There was nothing we could do.

**ئىلاھ.** ئى [ilah]

God, god

**ئىلاھە.** ئى [ila:hə]

a deity, a god:

**ئىلاھسىزلىق.** ئى

of:

ھىمايىگە ئىگە بولماق

to be worthy of support

ھەركىم ئۆزى قىلغان ئىشقا ئۆزى ئىگە بولىدۇ.

Each one is responsible for his actions.

**ئىگە-چاقا.** ئى

[igə—qa:ka]

master, lord, host

**ئىگە-چاقىسىز.** سۈپ

[igə—qakisiz]

without a master, unminded:

ئىگە-چاقىسىز بالا

a child without parents or other relatives

**ئىگىدارلىق.** سۈپ

[igidarlik]

ownership, possession:

ئىگىدارلىق ھوقۇقى

laws of ownership

**ئىگىلە-ئىگىلىمەك.** پ

[igilimək]

to master, learn

**ئىگىلىك.** سۈپ [igilik]

property; ownership; possessive:

دۆلەت ئىگىلىكىدىكى

state owned property

ئىگىلىك ئالماش

a possessive pronoun

ئىگىلىك كېلىش

kind, gracious

**ئىلتىجا.** ئى [iltija]

a request, application:

ئىلتىجاسىنى قوبۇل قىلماق

to accept a request

**ئىلتىجا قىلماق.** پ

to request, apply

**ئىلتىماس.** ئى [iltimas]

an application:

**ئىلتىماس قىلماق.** پ

to apply:

پارتىيىگە كىرىشنى ئىلتىماس قىلماق

to apply to join the party

مەن ئامېرىكىدا ئوقۇشقا ئىلتىماس يازدىم.

I've applied to study in America.

**ئىلدام.** رەۋ [ildam]

quickly, speedily

**ئىلداملا-ئىلداملىماق.** پ

[ildamlimak̡]

to accelearate, speed up:

قەدىمى ئىلداملىماق

to quicken one's paces

**ئىلداملىق.** ئى [ildamlik̡]

speed, haste

**ئىلغا-ئىلغىماق.** پ

[ilƣimak̡]

to choose, select

**ئىلغار.** سۈپ [ilƣar]

advanced, high quality,

[ilah̡sizlik]

atheism, godlessness:

**ئىلاھىي.** سۈپ [ila:h̡iy]

divine, spiritual, pertaining to God:

ئىلاھىي كىتاب

a divine book

**ئىلاۋە.** ئى [ilawə]

a note, comment:

تەھرىر ئىلاۋىسى

an editor's comments

**ئىلاۋە قىلماق.** پ

to make comments on, annotate

**ئىلەش-ئىلەشمەك.** پ

[iləxmək]

to mix, blend:

شىلىم ياخشى ئىلەشمەپتۇ.

The glue isn't mixed well.

**ئىلەشتۈر-ئىلەشتۈرمەك.** پ

[iləxtürmək]

to stir, mix

**ئىلەشكەك.** سۈپ [iləxkək]

modest, unassuming

**ئىلتىپات.** ئى [iltipat]

grace, benevolence, kindness; a gift:

ئىلتىپاتىڭىزغا رەھمەت.

Thank you for your kindness.

**ئىلتىپاتلىق.** سۈپ

[iltipatlik̡]

ئىلگىرى-ئاخىر بولماق
to be out of order, jumbled up.
كارتىلار ئىلگىرى-ئاخىرى بو-
لۇپ قاپتۇ، قايتىدىن رەتلەش
كېرەك.
The cards are out of order, we must put them in order again.

**ئىلگىرىكى.** سۈپ [ilgiriki]
previous, earlier:
ئىلگىرىكى زاماندا
in earlier times

**ئىلگىرىلە-ئىلگىرىلىمەك.** پ
[ilgirilimək]
to progress, advance:
بىز قەدەممۇ قەدەم ئىلگىرىلەۋا-
تىمىز.
We are advancing step by step.
سىز ياخشى ئىلگىرىلىدىڭىز.
You have made good progress.
ئارمىيە شەھەرگە قاراپ
ئىلگىرىلىدى.
The army advanced on the city.

**ئىللەت.** ئى [illət]
a fault, mistake

**ئىللەتلىك.** سۈپ [illətlik]
faulty, bad, with shortcomings
excellent:
ئىلغارلاردىن ئۆگەنمەك
to learn from successful people

**ئىلغارلاش-ئىلغارلاشماق.** پ
[ilɣarlaxmak]
to advance, develop:

**ئىلغاندى.** سۈپ [ilɣandi]
substandard, deficient:
ئىلغاندى مال
deficient goods

**ئىلغۇ.** ئى [ilɣu]
a meat hook; a pin:
ئىلغۇدا گۆشۈڭ بولسا، بىر
كۈنى مېھمانغا يارار.
If you have meat in the larder, you won't worry if guests arrive.

**ئىلغۇچ.** ئى [ilɣuq]
a pin, a hook

**ئىلگىرى.** رەۋ [ilgiri]
before, previously:
بايرامدىن ئىلگىرى
before the holiday
بۇندىن بەش يىل ئىلگىرى
five years ago, five years previously
ئىلگىرى سۈرمەك
to advance, carry forward

**ئىلگىرى-ئاخىر.** رەۋ
[ilgiri—a:hir]
all in all, altogether:

ئىلمەك. ئى [ilmək]
a hook, a pin
ئىلمىي. سۈپ [ilmiy]
scientific, to do with science; educational:
ئىلمىي مەسىلە
a scientific problem
ئىلمىي ئەسەر
a scientific work
ئىلمىي خادىم
a scientist
ئىلمىيلىق. ئى [ilmiylik]
science, knowledge
ئىلھام. ئى [ilḩam]
inspiration, encouragement
ئىلھام ئالماق. پ
to be inspired
ئىلھام بەرمەك. پ
to encourage, inspire:
مەن ئۇنىڭغا يەنە بىر قېتىم سىناپ بېقىش ھەققىدە ئىلھام بەردىم.
I encouraged him to try again.
ئىلھامبەخش. سۈپ
[ilḩambəhx]
inspiring, inspired:
ئىلھامبەخش ئەتكۈچى ئەدەبىي ئەسەرلەر
inspiring literary works
ئىلھاملان-ئىلھاملانماق. پ
[ilḩamlanmak]
to be inspired, encouraged
ئىلھاملاندۇر-ئىلھاملاندۇرماق. پ [ilḩamlandurmak]
to inspire, encourage
ئىلىش-ئىلىشماق. پ
[ilixmak]
to hang, suspend:
لەگلەك دەرەخقە ئىلىشىپ قالدى.
The kite is stuck in the tree.
ساندۇققا قولۇمنى تىقسام، ھېچقانداق نەرسە ئىلىشمىدى.
I put my hand into the box but felt nothing.
ئىلىشتۇر-ئىلىشتۇرماق. پ
[ilixturmak]
to hang up, suspend something
ئىلىك. ئى [ilik]
the palm of the hand:
ئىلىكىدە بار
to be well off financially
دۆلەت ئىلكىگە ئۆتمەك
to hand over to the government
ئىلىك ئالماق. پ
to take notice, pay attention:
مەن ئۇنىڭغا سالام قىلسام، ئۇ ئىلىك ئالمىدى.
I greeted him, but he didn't notice.

tently

ئىلىندۇر-ئىلىندۇرماق. پ [ilindurmak]
to cause to get hooked

ئىمارەت. ئى [ima:rət]
a building, construction:
ئىمارەت سالماق
to put up a building

ئىمام. ئى [imam]
an Imam, Muslim scholar

ئىمان. ئى [i:man]
faith, belief:
ئىمانى سۇس
impious, not very pious
ئۇنىڭ بۇ ۋەزىپىنىڭ ھۆددى-
سىدىن چىقىشىغا ئىمانىم كامىل.
I am confident he can do this.

ئىمان ئېيتماق. پ
to recite the Muslim creed, believe

ئىمانسىز. سۈپ [i:mansiz]
faithless, without faith

ئىما-ئىشارەت. ئى [i:ma—ixarət]
a signal, sign:
ئىما-ئىشارەت بىلەن بىلدۈرمەك
to give a signal
ئىما-ئىشارەت قىلماق
to signal, hint

ئىمپورت. ئى [import]
an import

ئىلىم. ئى [ilim]
knowledge, learning

ئىلىم ئالماق. پ
to pursue one's studies

ئىلىم-بىلىم. ئى [ilim—bilim]
knowledge, learning

ئىلىمپەرۋەر. سۈپ [ilimpərwər]
one who loves learning

ئىلىم-پەن. ئى [ilim—pən]
scientific kenowledge

ئىلىملىك. سۈپ [ilimlik]
learned, erudite, well informed

ئىلىم-مەرىپەت. ئى [ilim—mə:ripət]
learning, knowledge

ئىلىن-ئىلىنماق. پ [ilinmak]
to be hung, get hooked:
كىيىم تىكەنگە ئىلىنىپ قالدى.
The garment got caught on a thorn.
بېلىق قارماققا ئىلىندى.
The fish got hooked.
بۇ قېتىم داشۆگە ئىلىنالمىدىم.
I didn't pass the college exam this time.
تىلىدىن ئىلىنماق
to say something inadver-

**ئىمپورت قىلماق.** پ
to import
**ئىمپېراتور.** ئى [imperator]
an emperor, Caesar
**ئىمتىھان.** ئى [imtihan]
an exam, a test:
ئىمتىھان قەغىزى
an examination paper
كېلەر ھەپتە بىزنىڭ ئىمتىھانىمىز بار.
Next week we have an exam.
**ئىمتىھان ئالماق.** پ
to give an exam
**ئىمتىھان بەرمەك.** پ
to take an exam
**ئىمزا.** ئى [imza:]
a signature
**ئىمزا قويماق.** پ
to sign:
ئىمزا قويۇڭ.
Please sign your name.
**ئىمزاسىز.** سۈپ [imza:siz]
unsigned, without a signature, anonymous
**ئىمكان.** سۈپ [imkan]
possible, probable:
ئىمكان قەدەر
as far as possible
ئىمكان پېئىل
a verb expressing ability
**ئىمكانىيەت.** ئى
[imka:niyət]
possibility, probability:
ئىمكانىيەتنىڭ بىرىچە
as far as possible
ئىمكانىيەت بەرمەك
to make something possible
**ئىمكانىيەتسىز.** سۈپ
[imka:niyətsiz]
sible, improbable:
ئىمكانىيەتسىز قالماق
to be impossible
**ئىملا.** ئى [imla:]
spelling, ortography:
ئىملا قائىدىسى
spelling rules
ئىملا لۇغىتى
a spelling dictionary
**ئىملىق.** ئى [imlik]
onomatopoeic
**ئىممۇنىتېت.** ئى
[immunitet]
immunity
**ئىمىر-چىمىر.** تەق
[imir—qimir]
confused, in turmoil:
كۆز ئىمىر-چىمىر بولماق
to have blurred sight
خەتنى ئىمىر-چىمىر يازماق
to write illegibly
**ئىن.** ئى [in]
a lair, den:
بۆرە ئىنى

very, extremely:

بىزنىڭ بۈگۈن كېتىشىمىز ئىنتايىن مۇھىم.

It is vital that we leave today.

**ئىنتوناتسىيە.** ئى [intonatsiyə]

intonation

**ئىنتېرناتسىئونالىزم.** ئى

internationalism

**ئىنتېگرال.** سۈپ [integral]

integral (in maths)

**ئىنتىزار.** رەۋ [intizar]

expectation, longing:

**ئىنتىزار بولماق.** پ

to long for, expect, look forwark to

**ئىنتىزارلىق.** ئى [intizarlik]

expectancy, longing:

ئىنتىزارلىق بىلەن كۈتمەك

to wait in expectation

**ئىنتىزام.** ئى [intizam]

discipline, restraint, self—control:

ئىنتىزامغا رىئايە قىلماق

to keep discipline

ئىنتىزامنى بۇزماق

to be ill—disciplined

**ئىنتىزامچان.** سۈپ [intizamqan]

disciplined, self—controlled:

سىز ئۆگىنىمەن دەيدىكەنسىز

a wolf's lair

ئېيىق ئىنى

a bear's den

**ئىناق.** سۈپ [inak]

friendly, amicable

**ئىنئام.** ئى [in'am]

a gift, present, a reward

**ئىناۋەت.** ئى [ina:wət]

prestige, popularity; validity:

ئۇنىڭ خەلق ئىچىدە ئىناۋىتى ئۈستۈن.

He's very popular.

دىپلوم ئىمزا بولمىسا ئىنا. ۋەتكە ئېلىنمايدۇ.

The diploma is invalid without a signature.

**ئىناۋەتسىز.** سۈپ [ina:wətsiz]

unpopular; invalid, to no avail

بۇ ھۆججەت ئىناۋەتسىز.

this document is invalid.

ئۇنىڭ سۆزى ئىناۋەتسىز.

His words were to no avail.

**ئىناۋەتلىك.** سۈپ [ina:wətlik]

prestigious; valid, true

**ئىنايەت.** ئى [ina:yət]

kindness, mercy, benevolence

**ئىنەك.** ئى [inək]

a milch cow

**ئىنتايىن.** رەۋ [inta:yin]

ئىنتىزامچان بولۇشىڭىز كېرەك.
You must be disciplined if you wish to learn.

**ئىنتىزامچانلىق.** ئى [intizamqanlik]
discipline, restraint, selfcontrol

**ئىنتىزامسىز.** سۈپ [intizamsiz]
undisciplined, laking self—control

**ئىنتىزاملىق.** سۈپ [intizamlik]
disciplined, self—controlled

**ئىنتىقام.** ئى [intikam]
hatred, enmity, loathing

**ئىنتىقام ئالماق.** پ
to take revenge

**ئىنتىل-ئىنتىلمەك.** پ [intilmək]
to seek for; reach out for:

ئەركىنلىككە ئىنتىلمەك
to seek freedom

قىزچاق ئالمىغا ئىنتىلدى.
The girl reached out for the apple.

**ئىنجىق.** ئى [injik]
a vocal sound, a note

**ئىنجىقلا-ئىنجىقلىماق.** پ [injiklimak]
to huff and puff (from strain)

**ئىنجىل.** ئى [injil]
the New Testament, gospel, the Bible

**ئىنچىكە.** سۈپ [inqikə]
slender, delicate, fragile; meticulous:

ئىنچىكە بەل
slender waisted

ئىنچىكە يىپ
fine thread

ئىنچىكە تەكشۈرمەك
to examine closely, scrutinize

**ئىنچىكىلە-ئىنچىكىلىمەك.** پ [inqikilimək]
to be thin, slender, fragile

**ئىنچىكىلىك.** سۈپ [inqikilik]
fine, slender, fragile; sensitive.

ئىنچىكىلىك بىلەن
carefully, meticulously

سەن ئۇنچىلىك ئىنچىكىلىك قىلما.
Don't be oversensitive

**ئىندىئان.** ئى [indian]
an Indian

**ئىندىن.** ئى [indin]
in 3 days time

**ئىنژېنېر.** ئى [inzener]
an engineer

**ئىنساپ.** ئى [insap]
a conscience; mercy; contenment;

ئىنساپى يوق
without a conscience
ئىنساپقا كەلمەك
to show kindness, mercy
**ئىنساپسىز.** سۈپ
[insapsiz]
heartless, without a conscience
**ئىنساپلىق.** سۈپ
[insaplik]
merciful, conscientious
**ئىنسان.** ئى [insan]
man, humanity:
ئىنسان تەبىئىتى
human nature
ئىنسان قەدىمى يەتمىگەن يەر
a place where no one has been before
**ئىنسانپەرۋەر.** ئى
[insanpərwər]
a humanitarian person
**ئىنسانپەرۋەرلىك.** ئى
[insanpərwərlik]
humanitarianism
**ئىنسانچىلىق.** ئى
[insanqilik]
mankind, humanity
**ئىنسانىي.** سۈپ [insa:niy]
human, mortal:
ئىنسانىي خۇسۇسىيەت
human nature
**ئىنسانىيەت.** ئى [insa:niyət]
humanity, mankind:
ئىنسانىيەت تارىخى
the history of mankind
**ئىنسانىيەتچىلىك.** ئى
[insa:niyətqilik]
humanitarianism
**ئىنستىتۇت.** ئى [ins'titut]
an institute, college
**ئىنس-جىن.** ئى [ins—jin]
people, inhabitants
**ئىنشا.** ئى [inxa:]
a school composition, essay
**ئىنشائاللا.** ئىم [inxa:alla]
God willing; possibly
**ئىنقىلاب.** ئى [inkilab]
a revolution, uprising, rebellion
ئىنقىلاب قىلماق. ت
to take part in a revolution
**ئىنقىلابچى.** ئى [inkilabqi]
a revolutionary
**ئىنقىلابىي.** سۈپ
[inkila:biy]
revolutionary:
ئىنقىلابىي قۇربان
a revolutionary martyr
**ئىنقىلابىيلاشتۇر-ئىنقىلابىيلاشتۇرماق.** پ
[inkila:biylaxturmak]
to revolutionize
**ئىنقىلابىيلاشتۇرۇل-ئىنقىلابىيلاشتۇرۇلماق.** پ

[inki:labiylaxturulmak]
to be revolutionized

ئىنكار. ئى [inkar]
a denial, negation

ئىنكار قىلماق. پ
to deny

ئىنكاس. ئى [inkas]
a reflection, mirrorimage

ئىنكاس قىلماق. پ
to reflect, portray, mirror:
ئەھۋالنى ئىنكاس قىلماق
to depict, portray the situation

ئىنكوباتور. ئى [inkubator]
an incubator

ئىنگلىز. ئى [in'gliz]
English; an English person

ئىنگلىزچە. سۈپ؛ رەۋ
[in'glizqə]
the English language; English

ئىنېرت. سۈپ [inert]
inert (in chemistry)

ئىنېرتسىيە. ئى [inert'siyə]
inertia (in physics)

ئىنى. ئى [ini]
a younger brother

ئىئون. ئى [ion]
an ion, an electric

ئىۋرىق. ئى [iwrik]
a jug used to pour water for hand washing

ئىۋىد-ئىۋىمەك. پ [iwimək]
to be soft after being wettened

ئىۋىت-ئىۋىتمەك. پ
[iwitmək]
to soften with water

ئىيۇل. ئى [iyul]
July

ئىيۇن. ئى [iyun]
June

# ي

يا 1. ئىم [ya:]
Oh! my …!
يا، ئاللا!
My God!

يا 2. باغلى [ya]
either … or:
يا سەن بار، يا مەن باراي.
Either you go or I'll go.

يا 3. ئى [ya:]
a bow(as in bow and arrow)

the Japenese language;
Japanese

**ياپىلاق.** سۈپ [yapilak]
flat, smooth

**ياپىلاقلا-ياپىلاقلىماق.** پ
[yapilaklimak]
to cut up; to smooth out, flatten:

ياڭيۇنى ياپىلاقلىماق
to cut up potatoes

**ياپياش.** سۈپ [yapyax]
very young, green

**ياپيېشىل.** سۈپ [yapyexil]
bright green:

ياپيېشىل بوغداي مايسىلىرى
green seedlings

**يات.** سۈپ [yat]
unknown, foreign:

يات ئادەم
a stranger

**يات-ياتماق.** پ [yatmak]
to lie down, be lying down, sleep:

مەن كارىۋاتقا ئۆزۈمنى تاشلاپ ياتتىم.
I lay down on the bed.

تۈرمىدە ياتماق
to be in prison

ئۇنىڭ ياتسىمۇ، قوپسىمۇ كۆڭلى ئارام تاپمىدى.
Whether awake or a sleep he felt unhappy.

**ياپ-ياپماق.** پ [yapmak]
to cover, close:

جىنايەتلىرىنى ياپماق
to conceal someone's crimes

يوتقان ياپماق
to cover a quilt

ئىشىكنى ياپماق
to close the door

دېرىزىنى يېپىڭ.
Close the window.

يىغىن يېپىلىش مۇراسىمى
a closing ceremony (of a conference)

ھېسابنى ياپماق
to close the accounts

**ياپتا.** سۈپ [yapta]
see below:

ياپتا گەپ
satirical, ironic language

**ياپسار.** ئى [yapsar]
a crack, a chink

**ياپسار كەلتۈرمەك.** پ
to close a crack

**ياپقۇچ.** ئى [yapkuq]
a lid, cover

**ياپما.** سۈپ [yapma]
braised, cooked over a low fine in a dish

**ياپون.** ئى [yapon]
a Japanese person

**ياپونچە.** سۈپ؛ رەۋ
[yaponqə]

ئۇ ئاغرىپ يېتىپ قاپتۇ.
He's ill in bed.
نۇرغۇن ياغاچلار يەردە ياتىدۇ.
There is a lot of wood lying on the ground.
ئۇ مەكتەپتە يېتىپ قوپىۋاتىدۇ.
He lives at school.
ئۇ ئۆيدە بىكار ياتىدۇ.
He's at home doing nothing.

**ياتاق.** ئى [yatak]
a room, dormitory:
مەن ئوغۇللار ياتىقىدا تۇرىمەن.
I live in the boy's dormitory.

**ياتاقخانا.** ئى [yatakhana]
a room, dormitory, hostel

**ياتسىرا-ياتسىرىماق.** پ [yatsirimak]
to be shy, bashful

**ياتسىن-ياتسىنماق.** پ [yatsinmak]
to be shy, bashful

**ياتقۇز-ياتقۇزماق.** پ [yatkuzmak]
to put to bed; to lay (bricks)
بالىلارنى ياتقۇزماق
to put the children
خىش ياتقۇزماق
to bed to lay bricks

**ياتلىق.** سۈپ [yatlik]
married, betrothed

**ياتلىق بولماق.** پ
to be married

**ياتلىق قىلماق.** پ
to marry off (a daughter)

**ياچېيكا.** ئى [yaqeyka]
a party or league branch

**ياخشى.** سۈپ [yahxi]
good, fine; well:
ياخشى ئادەم
a good man
ياخشى گەپ تاشنى يارار.
Good words can shatter rocks.
ئۇنىڭ كەلگىنى ياخشى بولدى.
It was good he came.
ئەر-خوتۇن ئىككىسى ياخشى بولۇشۇپ قالدى.
The man and wife have made up.
ئۇ كېسەل ئىدى. لېكىن ھازىر ئۇنىڭ كېسىلى خېلى ياخشى بولۇپ قالدى.
He was sick. But now he's getting much better.

**ياخشى كۆرمەك.** پ
to like, love:
مەن مېڭىشنى ياخشى كۆرىمەن.
I like walking.
مەن ئۇنى ياخشى كۆرىمەن.
I like him.
ئۇلار ئۇزۇن ئۆتمەي ياخشى كۆرۈشۈپ قالدى.
They soon fell in love.

**ياخشى ئىشلىمەك.** پ
to work hard

**ياخشىچاق.** ئى [yahxiqak]
one who likes to please others, a yes—yes man

**ياخشىچاقلىق.** ئى
[yahxiqaklik]
trying to please others

**ياخشىسى.** رەۋ [yahxisi]
the best thing:

ياخشىسى، بىز بۇ يەردىن كېتىشۇالايلى.
It would be best if we left here.

**ياخشىلا-ياخشىلىماق.** پ
[yahxilimak]
to improve, get better:

خىزمەتنى ياخشىلىماق
to improve one's work

**ياخشىلاش-ياخشىلاشماق.** پ
[yahxilaxmak]
to be reconciled to one another

**ياخشىلاشتۇر-ياخشىلاشتۇرماق.** پ [yahxilaxturmak]
to bring together, reconcile

**ياخشىلان-ياخشىلانماق.** پ
[yahxilanmak]
to have improved

**ياخشىلىق.** ئى [yahxilik]
goodness, good deeds:

سىزنىڭ قىلغان ياخشىلىقىڭىز-نى ئۇنۇتمايمەن.
I'll never forget your kindness to me.

يامانغا ياخشىلىق قىلما، ئۇنىڭ-دىن ياخشىلىق كۈتمە.
Don't do good to a bad man, and don't expect kindnesses from him.

ياخشىلىققا ياخشىلىق ھەر كى-شىنىڭ ئىشى، يامانلىققا ياخ-شىلىق ئەر كىشىنىڭ ئىشى.
Anyone can do good in return for good, but only a man can do good in return for evil.

**ياخشىلىقچە.** رەۋ
[yahxilikqə]
honestly, properly, well

**ياخشىمۇسىز.** ئال
[yahximusiz]
How are you? (a general greeting)

**ياد.** ئى [yad]
memory, mind:

يادىمدا يوق.
I don't remember

سۆزۈمنى يادىڭدا تۇتقىن.
Don't forget my words.

ياد ئەتمەك
to remember with fondness:

مەن ئۇنى دائىم ياد ئېتىمەن.

**يادلان-يادلانماق.** پ
[yadlanmak]
to have been memorized

**يادنامه.** ئى [yadna:mə]
a memorial tablet, inscrip—tion

**يادىكار.** ئى [yadikar]
a souvenir, memorial

**يادىكارلىق.** ئى [yadikarlik]
historical relics, cultural relics

**يار 1.** ئى [yar]
lover, sweet—heart, friend

**يار 2.** ئى [yar]
a cliff, precipice; a hole, opening:

تىك يار
a vertical cliff

**يار ئېلىپ كەتمەك.** پ
to breach, burst (of a dyke etc.)

**يار-يارماق.** پ [yarmak]
to split, cut open:

ئوتۇن يارماق
to chop fire wood

ئۇ ياغاچنى يېرىپ ئىككى قىلدى.
He split the wood in two.

**يارا.** ئى [yara]
a scar, wound; emotional suffering:

ئۇنىڭ ئالقىنىدا يارا بار ئىكەن.
He has a wound on his

I will always cherish the memory of him.

**يادىغا كەلمەك.** پ
to remember, come to mind

**يادىغا كەلتۈرمەك.** پ
to recall, bring to mind

**يادا-يادىماق.** پ [yadimak]
to be thin, lose weight:

سىز ياداپ كېتىپسىز.
You've lost weight.

**يادات-ياداتماق.** پ
[yadatmak]
to cause to slim, lose weight

**ياداڭ.** سۈپ [yadaŋ]
thin, emaciated

**يادائغۇ.** سۈپ [yadaŋoʁu]
thin, emaciated

**يادرو.** سۈپ [yadro]
nuclear:

يادرو ئېنېرگىيىسى
nuclear energy

يادرو كۈچى
nuclear power

يادرو ئۇرۇشى
nuclear warfare

يادرو سىنىقى
a nuclear test

**يادلا-يادلىماق.** پ
[yadlimak]
to memorize, learn by heart

يارانقۇچى. ئى [yaratkuqi]
a creator, maker, author

ياراش-ياراشماق. پ
[yaraxmak]
to suit, fit; be reconciled:
بۇ شەپكە ساڭا يارىشىپتۇ.
That hat really suits you.
بۇ ئاياغ ماڭا ياراشمايدۇ.
These shoes don't suit me.
مۇنداق دېيىش ساڭا ياراشمايدۇ.
It's not like you to say that.
ئۇلار ئىككىسى يارىشىۋالدى.
They have made up.

ياراشتۇر-ياراشتۇرماق. پ
[yaraxturmak]
to reconcile, bring together:
ئەر-خوتۇن ئىككىسىنى ياراش-تۇرۇپ قويماق
to reconcile a married couple

يارال-يارالماق. پ
[yaralmak]
to appear, be created:
دۇنيا يارالغاندىن بېرى
since the beginning of the world

يارامسىز. سۈپ [yaramsiz]
unsuitable, useless

يارامىلىق. سۈپ [yaramlik]
useful, promising, having potential:

palm.
پىچاق يارىسى
a knife wound
يارىغا تۇز سەپمەك
to rub salt on a wound

يارا بولماق. پ
to be wounded

يارا-يارىماق. پ
[yarimak]
to be of use, to apply, be suitable
بۇ نەرسە يارىمايدۇ.
This thing is no use.
ئۇنىڭ قىلغان ئىشى ماڭا يارايدۇ.
I like what he did.
بۇ نەرسە قانچە پۇلغا يارايدۇ؟
What is this worth?

يارات-ياراتماق. پ
[yaratmak]
to make, create; like, enjoy:
رېكورد ياراتماق
to create a new record
مۆجىزە ياراتماق
to work a miracle
خۇدا دۇنيانى ياراتتى.
God created the world.
ئاتنى ياراتماق
to prepare a horse (for a race)
مەن بۇ يەرنى يارىتىپ قالدىم.
I've come to like this place.

يارامىلىق يىگىت
a promising young man

**ياران-يارانماق.** پ
[yaranmak]
to be created, made

**يار-بۇرادەر.** ئى
[yar—bura:dər]
a friend, companion

**يارچەن.** ئى [yarqən]
a silver coin

**ياردەم.** ئى [yardəm]
help, assistance:

ماددىي ياردەم
material assistance

بىزگە بەرگەن ياردەمىڭلارغا تەشەككۈر.
Thank you for your help.

ياردەم قولىنى سۇنماق.
to offer a helping hand

**ياردەم قىلماق.** پ
to help, assist

**ياردەمچى.** ئى [yardəmqi]
a helper, an assistant:

ياردەمچى سۆز
a helping word

**ياردەملەش-ياردەملەشمەك.** پ
[yardəmləxmək]
to help one another, co—operate:

ئىككىمىز ياردەملىشەيلى.
Let's co—operate with each other.

**يار-دوست.** ئى [yar—dost]
a friend, companion

**يارلىق.** ئى [yarlik]
the emperor's edict; a command

**يارماق.** ئى [yarmak]
a copper coin

**يارىتىش-يارىتىشماق.** پ
[yaritixmak]
to create, make

**يارىتىل-يارىتىلماق.** پ
[yaritilmak]
to be created, made

**يارىدار.** سۈپ [yaridar]
wounded, hurt

**يارىدار بولماق.** پ
to be wounded

**يارىشا.** تىر [yarixa]
according to, appropriate:

ئەمگەككە يارىشا هەق بەرمەك
to pay a suitable wage

سۈپىتىڭگە يارىشا ئىش قىلساڭچۇ.
Your work should match your status.

**يارىشىق.** ئى [yarixik]
courtesy, etiquette, manners

**يارىشىملىق.** سۈپ
[yariximlik]
well—fitting, good—looking (clothes):

يارىشىملىق چاپان

يازنى ئۆتكۈزمەك
to spend the summer

**يازـيازماق.** پ [yazmak]
to write:

كۆچۈرۈپ يازماق
to copy, re—write

بۇ سۆزنى قانداق يازىدۇ؟
How do you write this word?

مەن خەت يېزىۋاتىمەن.
I,m writing a letter.

**يازغۇچى.** ئى [yazoıuqi]
an author, a novelist, writer

**يازغى.** سۈپ [yazoıi]
the spring:

يازغى بۇغداي
spring wheat

**يازلىق.** سۈپ [yazlik]
summer, belonging to the summer:

يازلىق كىيىم
summer clothes

مەن يازلىق تەتىل جەريانىدا تاشقورغاننى زىيارەت قىلدىم.
During the summer holidays I visited Tashkorgan.

**يازما.** سۈپ [yazma]
hand—written, written:

يازما كىتاب
a hand written book

يازما ئىسپات
written evidence

a smart jacket

**يارىلاندـيارىلانماق.** پ
[yarilanmak]
to be injured, to hurt oneself:

ئۇ ئۇرۇشتا يارىلانغان.
He was wounded in battle.

سىز قانداق قىلىپ يارىلاندىڭىز؟
How did you hurt yourself?

**يارىلاندۇرـيارىلاندۇرماق.** پ
[yarilandurmak]
to injure, hurt:

مەن بىلىكىمنى يارىلاندۇرۇ-ۋالدىم.
I injured my arm.

مەن پۇتۇمنى يارىلاندۇرۇ-ۋالدىم.
I hurt my leg.

**يارىماس.** سۈپ [yarimas]
of no use, good — for nothing

**يارـيۆلەك.** ئى
[yar—yələk]
support, a person providing for another:

بۇ بالا مېنىڭ بىردىن بىر يارـيۆلىكىم.
This child is my only support.

**ياز.** ئى [yaz]
the summer:

ياز پەسلى
the summer season

**ياسا-ياسىماق.** پ
[yasimak]
to build, construct:
يول ياسىماق
to build a road
كۆۋرۈك ياسىماق
to build a bridge

**ياسات-ياساتماق.** پ
[yasatmak]
to have something built:
چېچىڭىزنى ياساتامسىز؟
Do you want a hair cut?

**ياسال-ياسالماق.** پ
[yasalmak]
to be built, made:
بۇ پىكاپلار نەدە ياسالغان؟
Where are these cars made?

**ياسالما.** سۈپ [yasalma]
artificial, man—made:
ياسالما چىش
an artificial tooth
ياسالما چاچ
a wig, artificial hair

**ياسالمىلىق.** ئى [yasalmilik]
affected, artificial

**ياسان-ياسانماق.** پ
[yasanmak]
to make oneself up, dress up:
ئادەملەر ياسىنىپ، بايرام ئۆتكۈزمەكتە.
People are dressing up for the festival.

**ياسانچۇق.** سۈپ [yasanquk]
one who enjoys getting made—up

**ياساندۇر-ياساندۇرماق.** پ
[yasandurmak]
to make someone up:
كېلىننى ياساندۇرماق
to get the bride made up

**ياساۋۇل.** ئى [yasa:wul]
a guard, escort, protector

**ياستۇق.** ئى [yastuk]
a pillow, head—rest:
پەي ياستۇق
a feather pillow

**ياسىداق.** سۈپ [yasidak]
decorated, adorned
ياسىداق ئۆي
a decorated house

**ياسىما.** سۈپ [yasima]
man—made, artificial

**ياش 1.** ئى [yax]
age, years; young:
ئۇ قانچە ياشقا كىردى؟
What's his age?
ئۇنىڭ يېشى تېخى كىچىك.
He's still young.
شىنجاڭ ياشلىرى
Xinjiang youth

**ياش 2.** ئى [yax]
a tear:
ياش ئاققۇزغۇچى بومبا
a tear gas bomb

ئۇنىڭ كۆزلىرى ياش يوقى تۇراتتى.
Her eyes were tearstained.
**ياشا-ياشىماق.** پ
[yaximak]
to live, reside, survive:
يۈز يىل ياشىغان
a hundred years old
ياشىسۇن ئەركىنلىك!
Long live freedom!
چەت ئەللەردە ياشايدىغان مۇھاجىرلار
people living abroad, expatriates
ياشا؛ ياشاپ كەت!
Long life to you!
**ياشار-ياشارماق.** پ
[yaxarmak]
to become young, youthful:
سىز ياشىرىپ قاپسىزغۇ.
You're looking young!
يامغۇردىن كېيىن زىرائەتلەر ياشىرىپ قالدى.
The crops revived after the rain.
**ياشاڭغىرا-ياشاڭغىرىماق.** پ
[yaxaŋoirimak]
to have moist eyes, cry often
**ياشان-ياشانماق.** پ
[yaxanmak]
to become old, age:

مەن خېلى ياشىنىپ قالدىم.
I've aged.
**ياشانغان.** سۈپ [yaxanoan]
old, aged
**ياش-قورام.** ئى
[yax—koram]
age, years
**ياش-قېرى.** ئى
[yax—keri]
young and old; one's age
**ياشلىق.** سۈپ [yaxlik]
—old, years—old; one's youth:
بەش ياشلىق قىز
a five year—old girl
ياشلىقنى ۋەتەنگە بېغىشلىماق
to devote one's youth to the country
**ياشنا-ياشنىماق.** پ
[yaxnimak]
to live, reside; to flourish, prosper
**ياغ.** ئى [yaoı]
oil, fat:
قوي يېغى
sheep fat
**ياغ-ياغماق.** پ [yaoımak]
to fall (of rain, snow etc.):
قار ياغماق
to snow
يامغۇر يېغىۋاتىدۇ.
It's raining.

ياغاچ. ئى [yaoaq]
wood, timber:
ياغاچ ئات
a wooden horse
ياغاچتەك قېتىپ قالماق
to be dumbstruck, dumbfounded
ياغاچچى. ئى [yaoaqqi]
a carpenter, woodworker
ياغاچچىلىق. ئى
[yaoaqqilik]
carpentry, wood—work
ياغاچقۇلاق. سۈپ
[yaoaqkulak]
disobedient, naughty
ياغدۇر-ياغدۇرماق. پ
[yaodurmak]
to cause it to rain:
دۈشمەن ئۈستىگە ئوق ياغدۇر-
ماق
to rain fire on the enemy
سوئال ياغدۇرماق
to fire questions
ياغسىرا-ياغسىرىماق. پ
[yaosirimak]
to be in need of oil
ياغلا-ياغلىماق. پ
[yalimak]
to oil:
چاقنى ياغلىماق
to oil a wheel

گېلىنى ياغلىماق
to bribe, grease someone's palm
ياغلاش-ياغلاشماق. پ
[yaolaxmak]
to oil
ياغلان-ياغلانماق. پ
[yaolanmak]
to have been oiled
ياغلىشاڭغۇ. سۈپ
[yaolixaŋou]
oily, oiled
ياغلىشاڭغۇ قول
a oil—covered hand
ياغلىق 1. ئى [yaolik]
a scarf or handkerchief:
قول ياغلىق
a handkerchief
باش ياغلىق
a head scarf
ياغلىق 2. سۈپ [yaolik]
oil, fatty, greasy:
ياغلىق نان
bread made with extra oil
ياغلىق گۆش
fatty meat
ياغلىما. سۈپ [yaolima]
pleasant, fine; oiled, oily:
ياغلىما سۆز
pleasant words
ياق 1. ئىم [yak]

no (a negative reply):

قورسىقىڭىز ئاچتىمۇ؟

Are you hungry?

ياق، ئاچمىدى.

No, I,m not.

سەن نېمە دېسەڭ، ئۇ ياق دېمەيدۇ.

Whatever you say, he won't refuse you.

**ياق 2.** رەۋ [yaķ]

side, edge, border:

ئوڭ ياقتا

on the right side

بۇ ياققا ئۆت.

Come this way.

سىز بىر ياققا بارمىدىڭىزمۇ؟

Haven't you been anywhere?

**ياق-ياقماق 1.** پ [yakmak]

to kindle, light (a fire):

ئوت ياقماق

to kindle, light a fire

چىراغ ياقماق

to light a lamp

**ياقماق 2.** پ [yakmak]

to please, satisfy, delight:

ئۇنىڭ سۆزى ماڭا ياقمىدى.

I didn't like what he said.

بۇ يەرنىڭ ھاۋاسى ماڭا ياقمىدى.

I don't like the weather here.

سۈت ساڭا ياقىدۇ.

Milk is good for you.

**ياقماق 3.** پ [yakmak]

to stick, paste; bake (bread):

ئازراق نان يېقىۋاتىمەن.

I'm baking some nan.

يارىغا دورا ياقماق

to apply medicine to a wound

**ياقا.** ئى [yaķa]

side, edge, collar:

جۇۋا ياقىسى

the coat collar

دەريا ياقىسى

the bank of the river

يول ياقىسى

the side of the road

**ياقتۇر-ياقتۇرماق.** پ [yakturmak]

to find pleasure in, enjoy, admire:

مەن كىتاب ئوقۇشنى ياقتۇرىمەن.

I love reading books.

مەن تاماكا چېكىشنى ياقتۇرمايمەن.

I don't approve of smoking.

**ياقلا-ياقلىماق.** پ [yaklimak]

to defend, reply to, endorse:

ئۇلار پىكرىمىزنى ياقلايدۇ.

They approve of our request.

**ياقۇت.** ئى [ya:kut]

a jewel, diamond, precious

toothpaste

**ياڭاق 1.** ئى [yaŋak]

a walnut

**ياڭاق 2.** ئى [yaŋak]

the temple (a part of the head):

ياڭاق چاچ

hair at the temples

**ياڭرا-ياڭرىماق.** پ

[yaŋrimak]

to resound, sound loudly:

ناخشا ئاۋازى ياڭراپ كەتمەك

to resound (of a song)

**ياڭرات-ياڭراتماق.** پ

[yaŋratmak]

to cause to resound:

ناخشىنى ياڭراتماق

to sing a song loudly

**ياڭراق.** سۈپ [yaŋrak]

resounding, loud

**ياڭزا.** ئى [yaŋza]

appearance, manner

**ياڭيۇ.** ئى [yaŋyu]

a potato, spud

**يالا.** ئى [yala]

slander, defamation, vilification:

**يالا چاپلىماق.** پ

to slander, defame

**يالا-يالىماق.** پ

[ya:limak]

to lick, lap:

stone:

**ياقىسىز.** سۈپ [yakisiz]

without a collar:

ياقىسىز كۆڭلەك

a shirt without a collar

**ياقىلا-ياقىلىماق.** پ

[yakilimak]

to keep to, stick to, follow:

ئۆستەڭ ياقىلاپ ماڭماق

to walk along following the stream

**ياقىلىق.** سۈپ [yakilik]

having a collar:

كەمچەت ياقىلىق جۇۋا

a coat with a collar of otter fur

**ياكى.** باغلى [ya:ki]

or, either…or, neither…nor:

سىز ئۈزۈمنى ياخشى كۆرەمسىز ياكى ئەنجۈرنىمۇ؟

Do you prefer grapes or figs?

ياكى سىز ياكى يۈسۈپ بىرسى كىرەك.

Either you or Yusup must go.

مەن ياكى ئايالىم ھېچقايسىمىز تاماق ئېتىشنى ياخشى كۆر-مەيمىز.

Neither I nor my wife like cooking.

**ياگاۋ.** ئى [yagaw]

مۈشۈك بالىسىنى يالىدى.

The cat licked it's kitten.

سۇ قىرغاقنى يالاپ كېتىپتۇ.

The water was lapping the shore.

**يالاق.** ئى [yalak]

a dog's eating dish

**يالاقچى.** ئى [yalakqi]

a lackey, henchman

**يالاڭ.** سۈپ [yalaŋ]

naked, single, alone:

يالاڭ يىپ

a single thread

بۇ قويىنىڭ ئېتى بەك يالاڭ ئىكەن.

This sheep is very lean.

يالاڭ ياشلار كەلدى.

All those who came were young.

**يالاڭباش.** سۈپ [yalaŋbax]

shaven—headed, bald

**يالاڭباشتاق.** سۈپ

shaven—headed, not wearing a hat:

ئۇ يالاڭباشتاق ئۆيگە كىرىپ كەلدى.

He entered the house, after removing his hat.

**يالاڭتۆش.** سۈپ [yalaŋtox]

poor, impoverished

**يالپاق.** سۈپ [yalpak]

flat, smooth:

يالپاق تاش

a smooth stone

**يالپاقلا-يالپاقلىماق.** پ

[yalpaklimak]

to cut into pieces, shred; to smooth:

**يالپۇز.** ئى [yalpuz]

a peppermint plant

**يالتاي-يالتايماق.** پ

[yaltaymak]

to go back on one's word:

گېپىدىن يالتىيىۋالماق

to go back on one's word

**يالتايت-يالتايتماق.** پ

[yalataytmak]

to make someone go back on their word

**يالتىرا-يالتىرىماق.** پ

[yaltirimak]

to gleam, glisten, glitter

**يالتىرات-يالتىراتماق.** پ

[yaltiratmak]

to cause to shine, gleam:

دېرىزە ئەينەكلىرىنى سۈرتۈپ يالتىراتماق

to rub windows till they shine

**يالتىراق.** سۈپ [yaltirak]

gleaming, glittering:

يالتىراق قەغەز

shiny paper, silver paper

**يالت-يۇلت.** تەق

a solo, a song for one voice

يالغۇز ئاياغ يول

a small, narrow path

ئۇ يالغۇز ياشايدۇ.

He lives alone.

**يالغۇزچىلىق.** ئى

[yalojuzqilik]

loneliness, solitariness

**يالغۇزسىرا-يالغۇزسىرىماق.** پ [yalojuzsirimak]

to feel lonely, desolate

**يالغۇزلۇق.** ئى [yalojuzluk]

loneliness, solitariness:

يالغۇزلۇق تارتامسىز؟

Do you feel lonely?

**يالقاۋ.** سۈپ [yalkaw]

lazy, indolent

**يالقاۋلاش-يالقاۋلاشماق.** پ

[yalkawlaxmak]

to be lazy, indolent

**يالقۇن.** ئى [yalkun]

a flame, a blaze:

ئوت يالقۇنى

a flame of fire

**يالقۇنجا-يالقۇنجىماق.** پ

[yalkunjimak]

to blaze, burn fiercely

**يالقۇنلا-يالقۇنلىماق.** پ

[yalkunlimak]

to leap up (of flames), to blaze

**يالقۇنلۇق.** سۈپ

[yalt—yult]

with a flash, a glimmer:

چاقماق يالت-يۇلت قىلىپ چاقتى.

Lightning flashed.

**يالغان.** سۈپ [yalojan]

untrue, false, fake:

يالغان گەپ

a lie

يالغان مېۋە

fake, plastic fruit

يالغان ئېيتماق

to lie, deceive, fib

يالغان سۆزلىمەك

to lie, deceive, fib

ئۇ يالغاندىن كېسەل بولۇۋالدى.

He pretended to be sick.

ئۇ ماڭا يالغان سۆزلىدى.

He lied to me.

**يالغانچى.** ئى [yalojanqi]

a liar, a fibber

**يالغانچىلىق.** ئى

[yalojanqilik]

lying, falsehood, deceit

**يالغان-ياۋىداق.** سۈپ

[yalojan—yawidak]

untrue, false, fake

**يالغۇز.** سۈپ [yalojuz]

only, alone, solitary:

يالغۇز ئوغۇل

an only son

يالغۇز كىشىلىك ناخشا

كالا ئوتنى يالماپ ـ يالماپ يېمەكتە.
The cow was munching the grass.

**يالماۋۇز.** ئى [yalmawuz]
a demon, evil spirit

**يالۋۇر ـ يالۋۇرماق.** پ
[yalwurmak̡]
to entreat, implore

**يالىخور.** ئى [yalihor]
a slanderer, person who vilifies others

**يالىخورلۇق .** ئى
[yalihorluk̡]
slander, defamation

**يالىڭاچ.** سۈپ [yaliŋaq]
naked, bare; single:
يالىڭاچ دەرەخلەر
bare trees

**يالىڭاچلا ـ يالىڭاچلىماق.** پ
[yaliŋaqlimak̡]
to undress, denude:
بالىنى يالىڭاچلىماق
to undress a child
ئوغرى ئۆينى يالىڭاچلاپ قويۇپتۇ.
The thief completely emptied the house.

**يالىڭاچلان ـ يالىڭاچلانماق.** پ
[yaliŋaqlanmak̡]
to be naked, undressd:
يالىڭاچلىنىپ سوغا چۈشمەك

[yalk̡unluk̡]
fiery, blazing; ardent:
يالقۇنلۇق ئوت
a fierce fire
يالقۇنلۇق مۇھەببەت
ardent love

**ياللا ـ ياللىماق.** پ
[yallimak̡]
to hire, employ:
ئادەم ياللىماق
to employ people, hire men
ياللاپ ئىشلەتكۈچى
an employer

**ياللان ـ ياللانماق.** پ
[yallanmak̡]
to be employed, hired:
ياللانغۇچى
an employee, a worker
ياللانمىغان
unemployed, unhired

**ياللانما.** سۈپ [yallanma]
hired, employed:
ياللانما دېھقان
a hired farm labourer

**ياللۇغ.** ئى [yalluɤ]
an inflammation, a swelling:
جىگەر ياللۇغى
an inflammation of the liver

**يالما ـ يالمىماق.** پ
[yalmimak̡]
to eat in large mouthfuls, munch:

[yamaxmak]
to climb, scale; to nag, pester:
تاغقا يامىشىپ چىقماق
to climb up a mountain
ئۇ دەرەخقە ياماشتى.
He climbed a tree.
سەن ماڭا يامىشىۋالما.
Don't nag me.

**ياماق.** ئى [yamak]
a patch (for mending clothes); patched:
كىيىم يامىقى
a patch on a garment

**ياماق سالماق.** پ
to put a patch on a garment

**ياماقچە.** ئى [yamakqə]
a small patch (for mending clothes)

**ياماقچى.** ئى [yamakqi]
a person who patches clothes

**يامال-يامالماق.** پ
[yamalmak]
to be mended with a patch

**يامان.** سۈپ [yaman]
bad, evil; exceedingly, very:
يامان ئادەم
a bad man
يامان ئەمەس.
Not bad.
هاراق ئىچىش يامان ئادەت.

to undress and jump into the water

**يالىڭاياغ.** سۈپ
[yaliŋayaoŋ]
barefoot, without shoes:
يالىڭاياغ دوختۇر
a barefoot doctor
يالىڭاياغ سۇدىن قورقماس.
A barefoot person doesn't fear water.

**يالىلدا-يالىلدىماق.** پ
[yalildimak]
to flash, gleam, shine:
ئوت يالىلداپ كۆيمەك
to burn brightly (of fire)

**ياما-يامىماق.** پ
[yamimak]
to mend, patch (clothes):
سىز بۇ ئىشتاننى يامىيالامسىز؟
Can you mend these trousers?

**ياماپ-يۇمەپ.** رەۋ
[yamap—yomәp]
patched, mended (of clothes):

**يامات-ياماتماق.** پ
[yamatmak]
to have something mended, patched

**ياماش-ياماشماق 1.** پ
[ya:maxmak]
to patch, mend

**ياماشماق 2.** پ

to become bad, worsen:

ئۇنىڭ كېسىلى يامانلىشىپ كەتتى.

His condition is worsening.

ئۇلارنىڭ مۇناسىۋىتى يامان-لىشىپ قالدى.

Their relationship has worsened.

**يامانلىق.** ئى [yamanlik]

badness, evil deeds:

ئۇنىڭ يامانلىقىنى ئەمدى بىلدىم.

Now I realize he's a bad man.

بىر ياخشىلىق ئۇنتۇلماس، بىر يامانلىق.

A good deed is never forgotten, nor an evil one.

مەن ساڭا نېمە يامانلىق قىلدىم؟

What wrong have I done you?

**يامانلىقچە.** رەۋ

[yamanlikqə]

with evil intent, maliciously

**يامبۇ.** ئى [yambu]

an ancient Chinese coin

**يامرا-يامرىماق.** پ

[yamrimak]

to spread, circulate:

ئوت يامراپ كەتمەك

to speread (of fire)

كېسەللىك يامراپ كەتمەك

Drinking is a bad vice.

يامانننىڭ ئاغزىدىن ياخشى گەپ چىقمايدۇ.

A bad man can't say anything good.

يامان يولدىن قايتماق

to mend one's ways

يامان كۆرمەك

to dislike, hate

يامان ياخشى

excellent, very good

بازاردا ئادەم يامان كۆپ.

There are a great many people in the bazaar.

بېشىم يامان ئاغرىۋاتىدۇ.

My head feels terrible.

**يامانلا-يامانلىماق.** پ

[yamanlimak]

to say bad things about someone; be bad; to do some thing in a fit of anger; to feel wronged:

ئۇ سىزنى يامانلاپ بەردى.

He spoke badly of you.

ئۆيدىن يامانلاپ چىقماق

to leave the house in a temper

بالا يامانلاپ كەتتى.

The child is rather naughty.

**يامانلاش-يامانلاشماق.** پ

[yamanlaxmak]

**يان-يانماق 1.** پ [yanmak]
to lessen, decrease, disappear:
قىزىتما ياندى.
The fever has gone down.
ئۇنىڭ ئاچچىقى ياندى.
He's not angry any more.
دەرستىن يانغاندا
after getting out of class

**يانماق 2.** پ [yanmak]
to light up, blaze, shine:
ئوت ياندى.
The fire burnt brightly.

**يانار.** سۈپ [yanar]
fiery:

**يانار تاغ.** ئى
a volcano

**يانتاق.** ئى [yantak]
a species of thorn

**يانتاي-يانتايماق.** پ
[yantaymak]
to slope, tilt, be at an angle:
تام يانتىيىپ قاپتۇ.
The wall is sloping.

**يانتاياق.** ئى [yantayak]
an accomplice, accessory

**يانتاياقلىق.** سۈپ
[yantayaklik]
accessory, helping, subsidiary:
يانتاياقلىق رول ئوينىماق
to play a helping role

**يانتۇ.** سۈپ [yantu]

to spread (of a disease)

**يامرات-يامراتماق.** پ
[yamratmak]
to spread, cause to circulete:
پىتنە-ئىغۋانى يامراتماق
to spread rumours

**يامغۇر.** ئى [yamoɹur]
rain, precipitation:
يامغۇر سۈيى
rainwater

**يامغۇر ياغماق.** پ
to rain:
غۇلجىدا يامغۇر كۆپ ياغىدۇ.
In Ghulja it rains a lot.
يامغۇر ياغاي دېدىغۇ دەيمەن.
I think it's going to rain.

**يامغۇرلۇق.** سۈپ
[yamoɹurluk]
rainy, wet:
يامغۇرلۇق پەسىل
the rainy season

**يان.** رەۋ [yan]
side, edge; beside:
ماشىنىنىڭ بىر يېنى
one side of the car
ئۆيۈم مەكتەپنىڭ يېنىدا.
My house is near the school.
ئۇ يېنىمدىن ئۆتۈپ كەتتى.
He passed by me.

**يان باسماق.** پ
to stand by someone

**يانچى.** ئى [yanqi]
a serf, a slave

**ياندا-ياندىماق.** پ
[yandimak]
to be next to, by the side of:
مەن ئۇنىڭ يېنىدىن يانداپ ئۆتۈپ كەتتىم.
I passed right by him.

**يانداش.** رەۋ [yandax]
of equal rank, parallel, side by side:
يانداش ئولتۇرماق
to sit side by side
يانداش ماڭماق
to walk side by side

**يانداش-ياندىشىماق.** پ
[yandaxmak]
to be side by side:
ياندىشىپ ماڭماق
to walk abreast
ياخشىغا ياندىش، يامانىدىن قاچ.
Embrace the good, flee from evil.

**ياندۇر-ياندۇرماق.** پ
[yandurmak]
to return, give back, repeat; vomit:
ياندۇرۇپ سورىماق
to ask repeatedly
ئارىيەت ئالغان كىتابنى ياندۇرۇپ بەردىم.

sloping, tilting:
يانتۇ يۈز
a sloping surface

**يانتۇ قىلماق.** پ
to tip up, tip over:
مەن قاچىنى يانتۇ قىلدىم.
I tipped the cup over.

**يانتۇلۇق.** ئى [yantuluk]
a slope, incline, gradient

**يانجى-يانجىماق.** پ
[yanjimak]
to pound, beat, smash to pieces:
دورا يانجىماق
to grind medicine to powder
بۇغداي يانجىماق
to grind wheat

**يانچە.** رەۋ [yanqə]
sideways, on one's side:
يانچە ئۈزمەك
to swim side—stroke
يانچە چۈشكەن رەسىم
a photo taken sideways on

**يانچۇق.** ئى [yanquk]
a pocket (in a garment):
يانچۇق سائىتى
a pocket watch

**يانچۇقچى.** ئى [yanqukqi]
a pick—pocket, petty thief

**يانچۇقلۇق.** ئى
[yanqukluk]
with pockets

I returned the book I borrowed.

تاماقنى ياندۇرۇۋەتتىم.

I vomited.

**ياندۇرماق 2.** پ [yandurmak]

to turn on, light:

توكنى ياندۇرۇۋېتىڭ.

Put the light on.

ئوت ياندۇر.

Light the fire.

**ياندۇرغۇز-ياندۇرغۇزماق.** پ [yandur oʁuzmak]

to have something lit; cause to vomit

**ياندۇرمىلا-ياندۇرمىلىماق.** پ [yandurmilimak]

to do something repeatedly:

ياندۇرمىلاپ سورىماق

to ask repeatedly

**يانغاق.** سۈپ [yanoʁak]

inflammable, combustible

**يانغىن.** ئى [yanoʁin]

a blaze, inferno, prairie fire:

ئۇچقۇندىن يانغىن چىقىدۇ.

Sparks can start great fires.

**يانۋار.** ئى [yanwar]

January

**ياۋ.** ئى [yaw]

an enemy, foe

**ياۋا.** سۈپ [yawa]

wild, untamed, savage, shy:

ياۋا تۆگە

a wild camel

بۇ بالا بەك ياۋا.

This child is very shy.

**ياۋاش.** سۈپ [yawax]

gentle, mild, introverted

**ياۋاشلا-ياۋاشلىماق.** پ [yawaxlimak]

to be gentle, mild

**ياۋاشلىق.** ئى [yawaxlik]

gentleness, mildness

**ياۋايى.** سۈپ [yawa:yi]

wild, fierce:

ياۋايى ئۆسۈملۈك

wild plants

ياۋايى ھايۋانلار

wild animals

**ياۋايىلاش-ياۋايىلاشماق.** پ [yawa:yilaxmak]

to be wild, fierce:

بۇ بالا ياۋايىلىشىپ كەتتى.

This child behaves wildly.

**ياۋايىلىق.** ئى [yawa:yilik]

wildness, ferocity, savageness

**ياۋروپا.** ئى [yawropa]

Europe:

غەربىي ياۋروپا

Western Europe

**ياۋروپالىق.** سۈپ [yawropalik]

a European; European

**ياۋۇز.** سۈپ [yawuz]

[yayrimak]
to be happy, rejoice:
يايراڭلار!
Rejoice!
**يايسىمان.** سۈپ [yaysiman]
in an arc, curved
**يايلا-يايلىماق.** پ
[yaylimak]
to eat grass, pasture
**يايلاق.** ئى [yaylak]
a pasture, grassland
**يايما.** ئى [yayma]
a street stall; spread out
**يايمىچى.** ئى [yaymiqi]
a street pedlar
**يايمىكەش.** ئى [yaymikəx]
a street pedlar
**يە-يېمەك.** پ [yemək]
to eat:
تاماق يەپ بولدۇم.
I've already eaten.
پارا يېمەك
to take a bribe
تاياق يېمەك
to take a beating
**يەت-يەتمەك.** پ [yətmək]
to arrive at, reach; be enough:
ۋاقىت يەتتى.
The time has come.
يېتىپ كەلدۇق.
We've arrived.

ferocious, brutal:
ياۋۇز دۈشمەن
a ferocious enemy
**ياۋۇزلارچە.** رەۋ
[yawuzlarqə]
fiercely, brutally
**ياۋۇزلۇق.** ئى [yawuzluk]
ferocity, brutality
**يايداق.** سۈپ [yaydak]
bare — back, without a saddle:
ئاتنى يايداق مىنمەك
to ride a horse bareback
**ياي.** ئى [yay]
an arc, a half—circle
**ياي-يايماق.** پ [yaymak]
to spread out, spread open; roll out:
قانات ياپماق
to spread one's wings
كىيىمنى ئاپتاپقا ياپماق
to put one's clothes out in the sun
داستىخان ياپماق
to spread a tablecloth
خېمىر ياپماق
to roll out dough
**ياياق.** سۈپ [yayak]
on foot
**ياياق ماڭماق.** پ
to walk, go on foot
**يايرا-يايرىماق.** پ

بۇ خەۋەر نۇرغۇن كىشىلەرنىڭ قۇلىقىغا يەتتى.
This news has reached many people.

بىز لەنجۇغا قاچان يېتىپ بارىمىز؟
When will we reach Lanzhou?

مېنىڭ قولۇم كۇنۇپكىغا يەتمىدى.
I couldn't reach the switch.

ئالغان سەيىمىز بىر قىشقا يېتىدۇ.
We've bought enough vege— tables to last a winter.

**يەتتە.** س [yəttə]
seven:

يەتتە ئۆلچەپ، بىر كەس.
Think carefully before you act.

**يەتتەيلەن.** س [yəttəylən]
seven people

**يەتتىنچى.** س [yəttinqi]
the seventh:

يەتتىنچى ئاي
July

**يەتكۈز-يەتكۈزمەك.** پ [yətküzmək]
to pass on, relay, take:

يولۇچىلارنى مەنزىلگە يەتكۈزمەك
to take passengers to their destination

مېنىڭ سالىمىمنى ئائىلىڭىزدىكىلەرگە يەتكۈزۈڭ.
Please give my regards to your family

**يەتكۈزمە.** سۈپ [yətküzmə]
public, circulated, disseminated:

يەتكۈزمە دوكلات
a public report

**يەتكۈزۈش-يەتكۈزۈشمەك.** پ [yətküzüxmək]
to pass on, relay, take

**يەتمىش.** س [yətmix]
seventy

**يەر.** ئى [yər]
land, ground; a place:

تاغلىق يەر
mountainous land

يەر تېرىماق
to grow crops, cultivate land

يەر شارى
the earth, the globe

يەر شارى يۇمىلاق.
The earth is round.

يەر ئاستى
underground

يەر تەۋرەش
an earthquake

يەر ھەيدىمەك
to plough

دېھقان يەرلىرىنى ھەيدەۋاتاتتى.

of his own

**يەرلەش-يەرلەشمەك.** پ
[yərləxmək]
to settle,take up residence

**يەرلىك 1.** سۈپ [yərlik]
local, native, provincial:

يەرلىك دوختۇرخانا
the local hospital

يەرلىك مەھسۇلات
a local speciality

مەن يەرلىك.
I'm a local.

**يەرلىك 2.** ئى [yərlik]
a grave, a tomb:

يەرلىك كولىماق
to dig a grave

**يەسلى.** ئى [yəsli]
a nursery, kindergarten

**يەش-يەشمەك.** پ [yəxmək]
to untie, unravel; take off:

ئۇنى يېشىڭلار.
Untie him

تۈگۈنچىنى يەشمەك
to untie a knot

مەسىلىنى يەشمەك
to get to the bottom of a problem

كىيىم يەشمەك
to undress,take off clothes

**يەكپاي.** سۈپ [yəkpay]
one of a pair:

يەكپاي ئاياغ

The farmer was ploughing his field.

مەملىكىتىمىزنىڭ يېرى كەڭ.
Our country covers a large area.

بۇ سۆزنىڭ توغرا يېرى بار.
There is some truth in this.

قايسى يېرىڭىز ئاغرىيدۇ؟
Where does it hurt?

يەر بولۇپ كەتمەك
to die, pass away

يەردە قويماق
to let down, abandon, disappoint

بىز خەلقنىڭ ئۈمىدىنى يەردە قويمايمىز.
We won't let the people down

يەر چىشلىمەك
to overthrow, cut down

ئۇ بىر ئوق بىلەنلا ئىككى دۈشمەننى يەر چىشلەتتى.
He cut down two of the enemy with a single bullet.

**يەر-زېمىن.** ئى
[yər—zemin]
the earth, land

**يەرسىز.** سۈپ [yərsiz]
without land:

يەرسىز دېھقان
a peasant without land

يەڭ تۈرمەك
to roll up one's sleevs
يەڭ شىمايلاپ مەيدانغا چىقماق
to roll one's sleeves up and go to it
يەڭ سودىسى قىلماق
to do secret business

**يەڭ-يەڭمەك.** پ [yəŋmək]
to defeat, overcome;
دۈشمەننى يەڭمەك
to defeat one's foes
ئۇلار خوتەن كوماندىسىدىن يېڭىلدى.
They were defeated by the Hotan team.
قىيىنچىلىقنى يەڭمەك
to overcome difficulties
ئاچچىقىنى يەڭمەك
to supperess one's anger

**يەڭگە.** ئى [yəŋgə]
an elder brother's wife; bridesmaid

**يەڭگۈشلە-يەڭگۈشلىمەك.** پ
[yəgüxlimək]
to change, exchange, switch:
كىيىم يەڭگۈشلىمەك
to change clothes

**يەڭگى-يەڭگىمەك.** پ
[yəŋgimək]
to be relieved; to give birth:
مەن بۇ خەۋەرنى ئاڭلاپ خېلى يەڭگىپ قالدىم.

a single shoe

**يەكچەشمە.** ئى [yəkqəxmə]
having only one eye

**يەكدىل.** سۈپ [yəkdil]
wholehearted, singleminded

**يەكدىللىك.** ئى [yəkdillik]
wholeheartedness; singlemindedness
يەكدىللىك بىلەن ئىشلىمەك
to work wholeheartedly

**يەكشەنبە.** ئى [yəxənbə]
Sunday

**يەككە.** سۈپ [yəkkə]
single, indevidual, alone:
يەككە ئويناش چېمپىيونى
the singles champion

**يەككە-يېگانە.** رەۋ
[yəkkə—yega:nə]
lonely, solitary:
يەككە-يېگانە جەڭ قىلماق
to fight alone

**يەكلە-يەكلىمەك.** پ
[yəklimək]
to exclude, reject, repel

**يەكۈن.** ئى [yəkün]
a summary, resume

**يەكۈنلە-يەكۈنلىمەك.** پ
[yəkünlimək]
to summarize, abridge, pr.cis

**يەڭ.** ئى [yəŋ]
a sleeve;

I need to blow the tires up.

**يەلپۈ-يەلپۈمەك.** پ [yəlpümək]

to fan, to cool wth a fan

**يەلپۈگۈچ.** ئى [yəlpügüq]

a hand—fan:

يەلپۈگۈچ بىلەن يەلپۈمەك

to fan oneself with a fan

**يەلپۈن-يەلپۈنمەك.** پ [yəlpünmək]

to be fanned:

**يەلتاپان.** ئى [yəltapan]

a fast runner

**يەلقوڭ.** ئى [yəlkoŋ]

a lazy person

**يەلكە.** ئى [yəlkə]

the shoulder:

**يەلكىگە ئالماق.** پ

to put onto one's shoulder

**يەلكەن.** ئى [yəlkən]

a sail (for a boat)

**يەلكەن چىقارماق.** پ

to put the sail up

**يەلكەنلىك.** سۈپ [yəlkənlik]

having a sail:

يەلكەنلىك كېمە

a sailing boat

**يەل-يېمىش.** ئى [yəl—yemix]

fruit, dried fruit

**يەم.** ئى [yəm]

I was very relieved at the news.

ئۇ ساق-سالامەت يەڭگىۋالدى.

She gave birth successfully.

**يەڭگىل.** سۈپ [yəŋgil]

light, lightweight

**يەڭگىللە-يەڭگىللىمەك.** پ [yəgillimək]

to ease, become lighter; be relieved:

ئۇنىڭ كېسىلى يەڭگىللىدى.

His sickness has improved.

مەن ھازىر خېلى يەڭگىللەپ قالدىم.

I'm very relieved.

**يەڭگىلىك.** ئى [yəŋgillik]

assisting the bride

**يەڭلىك.** سۈپ [yəŋlik]

sleeve cloth; a sleeve covering

**يەل.** ئى [yəl]

air, vapour:

يەل مىلتىقى

an air—rifle

يەل كالپۇك

a thick lip

**يەل بەرمەك.** پ

to pump up, blow up:

چاقىقا يەل بېرىڭ.

Pump the tire up.

بۇ كامىرغا يەل بەرسەم بولاتتى.

**يوبدان.** ئى [yobdan]
a soup made with corn noodles

**يوپكا.** ئى [yopka]
a skirt

**يوپۇر-يوپۇرماق.** پ
[yopurmak]
to prick one's ears:
قۇلاق يوپۇرماق
to prick up one's ears

**يوپۇرماق.** ئى [yopurmak]
a leaf:
دەرەخ يوپۇرماق چىقاردى.
The tree is in leaf.

**يوپۇرماقلىق.** سۈپ
[yopurmaklik]
leafy, in leaf:
يىڭنە يوپۇرماقلىق دەرەخ
a tree with needle shaped leaves

**يوپۇق.** ئى [yopuk]
a cover, a cloth for wrapping:
ئات يوپۇقى
a horse cloth

**يوپيورۇق.** سۈپ
[yopyoruk]
very bright, lit:
يوپيورۇق چىراغ
a bright light

**يوتا.** ئى [yota]
the thigh, upper part of animal fodder:
ئات يېمى
horse food

**يەم-خەشەك.** ئى
[yəm—həxək]
animal fodder

**يەملە-يەملىمەك.** پ
[yəmlimək]
to stick together, paste over, seal:
بىز ئۇلارنى يەملەپ چىقتۇق.
We glued them together.
كونۋېرتنى يەملەڭ.
Seal the envelope.

**يەنە.** رەۋ [yənə]
again, still, waht else, who else:
يەنە ۋاقىت بار.
There's still time.
يەنە كىمنى كۆردىڭىز؟
Who else did you see?
يەنە ئازراق يەمسىز؟
Would you like some more?

**يەنى.** رەۋ [yə:ni]
in other words, that is to say

**يەنىمۇ.** رەۋ
again, still, a little more

**يەھۇدىي.** ئى [yəhudiy]
Jewish; a Jewish person:
يەھۇدىي دىنى
Judaism

The sun shines all the time.

يورۇتقۇچ. سۈپ
[yo:rutkuq]
flaming, illuminating:

يورۇتقۇچ بومبا
a flare

يورۇق. سۈپ [yoruk]
light; bright:

ئاي يورۇقى
the light of the moon

كۈن نۇرى ناھايىتى يورۇق.
The sun's light is very bright.

ئىشلىگەننىڭ يۈزى يورۇق،
ئىشلىمىگەننىڭ يۈزى چورۇق.
Work makes the face shine, idleness makes it dull.

يورۇقلۇق. ئى [yo:rukluk]
brightness, brilliance; light:

چىراغنىڭ يورۇقلۇقى
the brilliance of the lamp

يورۇقلۇق ئېنېرگىيىسى
radiation

يورۇقلۇق يىلى
a light year

يورۇقلۇق دولقۇنى
a light wave

يوسۇن. ئى [yosun]
manners; rules

يوسۇنلۇق. سۈپ [yosunluk]
well—mannered, polite

the leg:

يوتا سۆڭىكى
the thigh bone

يوتقان. ئى [yotkan]
a quilt:

يوتقان كىرلىكى
a quilt cover

يوتقاننىڭ تېشىدىن بولغان بالا
an illegitimate child

يوتقان-كۆرپە. ئى
[yotkan—kørpə]
bedding, bed—clothes

يوچۇق. ئى [yo:quk]
a chink, a crack

يوچۇن. سۈپ [yo:qun]
strange, peculiar

يود. ئى [yod]
iodine:

يود تابلېتكىسى
an iodine tablet

يورغا. ئى [yorɤa]
a fast horse

يورغىلا-يورغىلىماق. پ
[yorɤilimak]
to limp, take small steps; flit here and there:

ھەر مۇقامغا يورغىلىماق
to talk nonsense

يورۇت-يورۇتماق. پ
[yo:rutmak]
to shine, righten:

كۈن دائىم يورۇتۇپ تۇرىدۇ.

